**Номын сан гэж юу вэ?**





Ихэнх хүмүүст номын сан гэдэг нь их хэмжээний ном цуглуулсан газар, харин тэндээс үйлчлүүлэгчийн асуусан номыг авч өгчихөөд сууж байдаг хүнийг номын санч гэсэн ойлголт явж байдаг.

Номын санд мэдээллийн технологи нэвтрээгүй, бас номын тоо цөөн байсан тэр цаг үед энэ ойлголт нэлээн дөхөж очдог.

Мэдээллийн технологи нэвтрээгүй байсан тэр үед ч номын сан нь зүгээр нэг цуглуулга биш, харин тодорхой зорилго, чиглэлийн дагуу цулуулсан(бүрдүүлсэн), тухайн номын сангийн онцлогт тохирсон аргаар эрэмблэн зохион байгуулагдаж, үйлчлүүлэгчдэд ашиглагдаж байдаг мэдээллийн нөөцтэй байгууллага байсан.






Өнөөдөр номын сан нь номоос гадна тоон хэлбэрийн нөөц гэх мэт олон төрлийн мэдээллийг агуулсан фонд (хадгаламж) болон тэдгээрийн тусламжтай мэдээллийн үйлчилгээ үзүүлдэг байгууллага гэж ойлгогдох болжээ.

**Номын сан ямар үүрэгтэй вэ?**



**Номын сан&Мэдээллийн технологи**

Мэдээллийн хувьсгалд номын сангийн үүрэг маш их. Юутай ч бид номын сан болон компьютерийн үйлчилгээ нэгдэж байна. Өөрөөр хэлбэл номын сангийн үйлчилгээг орчин шаардлагад нийцүүлэн хүргэхийн тулд мэдээллийн технологи ашиглах нь зайлшгүй юм.



**Номын сан ба ерөнхий боловсрол (Суралцах болон ур чадварын өсөлт хөгжилт)**

Хэн ч хамтарч суралцах, чөлөөт цагаа үр бүтээлтэй өнгөрөөх, өөрийн мэдлэг чадвар, боловсролыг дээшлүүлэхэд номын сангийн үзүүлэх нөлөө олон бий.



**Номын сан ба бичиг үсэг тайлагдалт**

Хүүхдүүд болон бичиг үсэгт тайлагдаагүй насанд хүрэгчдийн хувьд чанга уншлага, уран уншлага, эссэ бичлэгийн уралдаан зэрэг олон үйл ажиллагаа нь номонд дуртай болгох, бичиг үсэгт тайлагдахад нь чухал үүрэгтэй байдаг.



**Номын сангийн зүгээс сурагчдад үзүүлэх дэмжлэг**

Ихэнх хүүхдүүд, өсвөр насныхан, залуучууд, оюутнууд номын сангийн мэдээллийн нөөц болон тоног төхөөрөмжийг ашиглан өөрийн боловсролыг дээшлүүсээр ирсэн, одоо ч энэ ажил хийгдсээр байна.



**Номын сан ба ур чадварын өсөлт**

Олон улсын жишигт номын санд хэрэгжиж байгаа ихэнх төсөл хөтөлбөрүүд нь залуучуудын компьютерийн болон мэдээллийн технологийн ур чадварыг хөгжүүлэх, сургалт, сургалтанд дэмжлэг үзүүлэх үйл ажиллагаа зэрэгт холбогдож байдаг.



**Номын сан ба хувийн хөгжил**

Номын сангийн хамгийн гол үйлчилгээ бол мэдээллийн үйлчилгээ байх ёстой. Өнөөдөр эдийн засаг болон технологийн талаар өндөр хөгжсөн улс орон болон ядуу буурай орнуудын иргэдийн мэдээлэл хүртэх боломж нь харилцан адилгүй байна.

Тиймээс  номын сангийн мэргэжилтэн болон тэдний идэвхтэй үйлчилгээ нь мэдлэгийг олж авах эрх чөлөөг олгодог. Өөрөөр хэлбэл номын сангийн мэдээллийн үйлчилгээ нь хувь хүнийг хөгжүүлэхэд чухал үүрэг гүйцэтгэдэг байх ёстой.



**Номын сан ба олон нийтийн харилцаа холбоо**

Олон нийт гэдэгт маш олон төрөл багтаж болно. Жишээ нь нийт олон нийт, тодорхой төрөлд хамаарах хүмүүс гэх мэт. Номын сан нь хүмүүст зориулсан ялгавартай орон зай үүсгэх ёсгүй. Их дээд сургуулийн жишээгээр тайлбарлая: Номын санд захиргааны ажилтнуудад зориулсан хэсэг, профессоруудад зориулсан хэсэг, багш нарт зориулсан хэсэг, оюутанд зориулсан хэсэг гэж тусад нь ялгах шаардлагагүй. Номын сан нь эдгээр хүмүүсийн хэнд ч туслах ёстой. Иймээс номын сангууд нь одоогийн байгаа энэ бүх бүлгүүдтэй бүгдтэй нь хамтран ажиллах, холбоо харилцаагаа бэхжүүлэх үүрэгтэй.



### Номын сан ба уламжлалт соёл, зан заншил

Номын сан нь тухайн орон нутгийн өвөрмөц онцлог, бусдаас ялгарах тухай баримтыг баталгаажуулан хадгалж, баталгаажуулах талаар санаачлагатай ажиллах ёстой. Жишээлбэл. Сэлэнгэ аймгийн номын сан газар тариалан, Ховд аймгийн номын сан олон ястны тухай, Өмнөговь аймгийн номын сан уул уурхай, эртний олдворын тухай маш их хэмжээний мэдээллийг бүрдүүлж, хадгалж, бусдад түгээн дэлгэрүүлж байх нь зүйтэй гэх мэт.

## Номын санд ямар ажил хийгддэг вэ?

### Номын сангийн мэдээллийг үйлчилгээнд гаргахад бэлэн болгох

Номын сангийн ажил нь хэн нэгэн үйлчлүүлэгчийн асууж ирсэн номыг өгөөд, буцааж аваад сууж байдаг “хялбар” ажил биш юм. Үйлчлүүлэгчид хэдий хялбар, амар байдлаар үйлчилгээ хүрч байна, тэр хэмжээгээр түүнийг бэлтгэх ажил нүсэр байна гэдгийг ихэнх уншигчид маань ойлгож байгаа байх.




**Фонд бүрдүүлэлт, зохион байгуулалт (collection development)**

Номын сан нь өөрийн үйлчлүүлэгчдэд мэдээллийн үйлчилгээ үзүүлэхийн тулд зорилго, чиглэлийнхээ дагуу мэдээллийн сан бүрдүүлэх ажлыг хийдэг.

Бүрдүүлсэн мэдээллийн нөөцийг тодорхой дарааллаар зохион байгуулах шаардлагатай. Жишээлбэл: Агуулгыг харгалзаж зохион байгуулах, хэмжээг харгалзаж зохион байгуулах, дугаарыг харгалзаж зохион байгуулах гэх мэт.

Бүрдүүлж, зохион байгуулсан мэдээллийн нөөцийг олон хүнд хүргэхийн тулд түүнийг хадгалж, хамгаалах шаардлага зүй ёсоор тулгардаг. Номын сангийн фондын хадгалалт хамгаалалт нь тоос арчиж, урагдсан хуудас наах, хамгаалалтын тууз суурилуулах, дулаан, чийгшил тохируулах гэх мэтийн энгийн үйлдлээс эхлээд номыг сэргээн засварлах хүртлэх нарийн үйл ажиллагаануудыг өөртөө багтаасан байдаг.



**Каталогжуулалт**

Тухайн номын сангийн фондонд байгаа мэдээллийн нөөцийг хэчнээн сайн бүрдүүлж зохион байгуулавч сайн ажиллагаатай каталоггүй бол үр дүн суутай байх болно.

Номын сангийн каталогт бол фондонд байгаа мэдээллийн нөөцийг тодорхой стандартын дагуу хаана, хэдэн ширхэг хадгалагдаж байгаа, түүнийг хэрхэн хайж олж болох тухай товч аргаар тайлбарласан бүртгэл гэж ойлгож болно. Иймээс номын сангийн каталогийг тухайн номын сангийн фондын газрын зураг гэж  нэрлэдэг.

Каталогжуулах ажил нь шинээр зохион байгуулах, редакторлах, хэрэглэгчдэд сурталчлан таниулах, ажлуудыг өөртөө багтааж байдаг.




**Номзүйн ажил**

Номын сангийн зүгээс хийгдэх олон ажлын нэг нь номзүйн ажил юм. Номын санд ирж байгаа мэдээлэлд судалгаа хийх, үнэлэх, дүгнэх, номзүйн бүртгэл, гарын авлага гаргах, хэрэглэгчдэд номзүйн мэдээ хүргэх гэх мэт олон ажлыг номзүйн ажилд багтаан үздэг.



**Хамтын ажиллагаа**

Номын сан нь үйлчлүүлэгчидтэйгээ, олон нийтийн байгууллагуудтай, төр засгийн байгууллагуудтай, бусад номын сан, номын сангийн холбоодтой бүхий л талаар хамтран ажилладаг.



**Номын сангийн автоматжуулалт**

Мэдээллийн технологийн хөгжил асар хурдтайгаар урагшилж байгаа өнөө цагт үйлчлүүлэгчдийн мэдээллийн эрэлт хэрэгцээг зөвхөн өөрийн бүрдүүлсэн мэдээллийн нөөц дээр түшиглэн жламжлалт аргаар биелүүлэх нь боломжгүй зүйл юм. Иймээс өдрөөс өдөрт хувьсан өөрчлөгдөж байгаа технологийн дэвшлийг ашиглаж байж л энэхүү эрэлт хүсэлтийг биелүүлэх болжээ. Компьютер, түүний дагалдах хэрэгсэл, мэдээллийн технологийн бусад шийдлүүдийг ашиглан үйлчилгээ үзүүлэх ажлыг номын сангийн автоматжуулалтаар шийдвэрлэдэг.

Номын сангийн автоматжуулалт гэдэгт фондын хадгалалт хамгаалалт, мэдээллийг хадгалах нөөцлүүр, мэдээллийг ашиглуулах тоног төхөөрөмжүүд болон үйлчлүүлэгч болон, баримтын бүртгэл, тэдгээрт түшиглэсэн бусад үйлчилгээнүүдийг үзүүлэх боломж бүхий програм хангамж гэх мэтийг багтаан ойлгодог.



### Номын сангийн үйлчилгээ

Номын сангийн гол ажил бол үйлчлүүлэгчдэд мэдээллийн үйлчилгээ үзүүлэх явдал юм. Дээр дурдсан фондтой холбоотой ажлууд, каталогжуулалт, номзүйн ажил, автоматжуулалт зэрэг нь бүгд "**үйлчилгээний ажлыг явуулахад шаардлагатай орц**" гэж ойлгож болно.

Номын сангийн үйлчилгээ гэдэгт баримт олгох, лавлагаа өгөх, мэдээлэл түгээх, зөвлөгөө өгөх, сурч боловсроход нь мэдлэгийн болон тоног төхөөрөмжийн туслалцаа үзүүлэх, чөлөөт цагийг зөв боловсон өнгөрөөхөд зориулсан соёл олон нийтийн ажлууд зохион байгуулах гэх мэт олон ажил байдаг. (Миний дурдаж амжаагүй зүйлсийг сэтгэгдэлд оруулж бусаддаа тусална уу.)

Номын санд хийгдэх олон ажлын талаар өөрийн хэмжээнд цухас дурдлаа.

Одоо дээрх олон төрлийн ажлыг хийж гүйцэтгэж байх ёстой номын санч гэж хэнийг хэлэх тухай бичье.



### Номын санч гэж хэн бэ?

Номын сан мэдээллийн ажилтан мэргэжил эзэмшсэн, мэдээлэл хэрэгтэй байгаа хүмүүст зориулж мэдээллийг зохион байгуулж, удирдан, үйлчилгээ үзүүлдэг номын сангийн ажилтан юм.





**Номын санч ямар ажил хийдэг вэ?**

Номын санчид маш олон тооны ажил үүрэг гүйцэтгэдэг. Тухайлбал:

Хэрэглэгчдэд үйлчлэх, Маркетинг, Баримтыг тоон хэлбэрт шилжүүлэх, Архив, Хадгалалт, Хэвлэл ба сурталчилгаа, Сургалт, Мэдээллийн боловсрол, Лавлагаа, Ангилагч, электрон нөөц бүрдүүлэлт, Каталогжуулалт, Удирдлага, Management, Мэдээллийн технологи болон сүлжээ, Зайны сургалт, Тусгай хадгаламж(фонд), Өмч хөрөнгө хариуцагч, Дизайнер, Ня-Бо бүртгэл, Хүний нөөц, Музей, Галларей, Фондын удирдлага, Стартеги, Метадата, Байр-талбайн хуваарилалт, Ном сэлбэн засах, баримтын хамгаалалт, Хэвлэл, Төсөл, Зохиогчийн эрх, Олон нийттэй харилцах ...гэх мэт.

**Иргэд номын сангаар үйлчлүүлэхийн тулд юу анхаарах вэ?**

**Та номын сан, номын санчаас юу хүсэх, шаардах вэ?**

Өнөөгийн практикт үйлчлүүлэгчдийн дийлэнх нь тухайн номын санд байгаа ном, сонин, сэтгүүл унших төдийгөөр үйлчилгээ авч байна. Баримт олгох үйлчилгээнээс гадна номын сангаас та дараах үйлчилгээнүүдийг хүсэх, шаардах эрхтэй.

- Тухайн номын сангийн зүгээс орчин үеийн мэдээллийг тасралтгүй хүргэж байх
- Сурч боловсроход туслах
- Номын сангаар хэрхэн үйлчлүүлэх зөвлөмж авах
- Номыг хэрхэн үр бүтээлтэй унших тухай зөвлөгөө
- Өөрийн мэдлэгийг тэлэхэд туслах, зөвлөх
- Номын сангаар дамжуулан ижил сонирхолтой хүмүүстэй холбоо тогтоох

Ашигласан эх сурвалж:

http://en.wikipedia.org
http://thewikiman.org
www.idahosauniversity.com

Зураг ашигласан эх сурвалж:

http://ardmorelibrary.org
http://stuffmvnupeoplelike.files.wordpress.com
http://i-telecommunications.blogspot.com
http://blogs.edweek.org
http://kidworkstherapy.com
http://careersolutionshub.com
http://libs.uga.edu
http://theholidayspot.com
http://aionrus.com
http://rivergroveschool.org
http://research.phillipmartin.info
http://beefocused.blogspot.com
http://idrecall.com
http://eodls.lib.ok.us
http://best-of-web.com
http://heinnovativeeducator.blogspot.com